DOI: https://doi.org/10.37547/supsci-ojp-05-03-19 Pages: 167-173

Oriental Journal of Philology



ORIENTAL JOURNAL OF PHILOLOGY

journal homepage:
http://www.supportscience.uz/index.php/ojp/about



# THE ARABIC TRANSLATION OF A WORD OR A FREE PHRASE USING IDIOMS OR OTHER PHRASEOLOGICAL MEANS

***Akmaljon Makhmudjonovich Ikromjonov***
***Associate Professor***
***"Department of Oriental Languages"***
***"Oriental" University***
***Email**: akmaljon.ikromjonov@gmail.com*
***Uzbekistan, Tashkent***

## ABOUT ARTICLE

**Key words:** Translation, idioms, phrases, uzbek literature, arabic language, equivalence, phraseology, cultural nuances, artistic style.

**Received:** 06.03.25
**Accepted:** 08.03.25
**Published:** 10.03.25

**Abstract:** This research explores the challenges and intricacies of translating idiomatic expressions and phrases from Uzbek to Arabic. It highlights how the artistic and cultural essence of source texts, including the works of prominent Uzbek writers like Oybek, Abdulla Kadiri, and others, are preserved through equivalent Arabic idioms. Specific translation methods, such as using contextual equivalence, are analyzed. The study underlines the role of frazeology in maintaining the artistic style and cultural nuances of the original texts.

# SO‘Z YOKI ERKIN BIRIKMANING ARABCHA TARJIMADA IBORA YOKI BOSHQA FRAZEOLOGIK VOSITALAR YORDAMIDA O‘GIRILISHI

***Akmaljon Maxmudjonovich Ikromjonov***
*"Sharq tillari" kafedrasi v.b.dotsenti*
*"Oriental" universiteti*
*Email: fairuz.djuraeva@gmail.com*
*O'zbekiston Toshkent,*

## MAQOLA HAQIDA

**Kalit so‘zlar:** Tarjima, iboralar, frazeologiya, o‘zbek adabiyoti, arab tili, ekvivalentlik, madaniy xususiyatlar, badiiy uslub.

**Annotatsiya:** Mazkur tadqiqot o‘zbek tilidagi frazeologik iboralar va maqollarni arab tiliga tarjima qilishning qiyinchiliklari hamda o‘ziga xos jihatlarini o‘rganadi. Tadqiqotda Oybek, Abdulla Qodiriy va boshqa mashhur o‘zbek yozuvchilari asarlaridagi badiiy va madaniy mazmunning arab tilidagi tarjimalar orqali qanday saqlanishi tahlil qilinadi.

Xususan, kontekstual ekvivalentdan foydalanish kabi tarjima usullari muhokama qilingan. Asliyatning badiiy uslubi va milliy xususiyatlarini saqlashdagi frazeologiyaning ahamiyati alohida ta'kidlangan.

## ПЕРЕВОДЫ АРАБСКИХ СЛОВ ИЛИ СВОБОДНЫХ ФРАЗ С ИСПОЛЬЗОВАНИЕМ ИДИОМ ИЛИ ДРУГИХ ФРАЗЕОЛОГИЧЕСКИХ СРЕДСТВ

***Акмалжон Махмуджонович Икромжонов***

*Доцент кафедры «Восточных языков»*
*Университет «Oriental»*
*Email: akmaljon.ikromjonov@gmail.com*
*Узбекистан, Ташкент*

**О СТАТЬЕ**

**Ключевые слова:** Перевод, идиомы, фразеология, узбекская литература, арабский язык, эквивалентность, культурные особенности, художественный стиль.

**Аннотация:** Исследование посвящено проблемам и особенностям перевода фразеологических выражений и пословиц с узбекского на арабский язык. В работе анализируется, как художественное и культурное содержание произведений таких известных узбекских писателей, как Ойбек, Абдулла Кадыри и другие, сохраняется в переводах на арабский язык. Особое внимание уделено методам перевода, таким как использование контекстуальных эквивалентов. Отмечается важность фразеологии в сохранении художественного стиля и национальных особенностей оригинала.

**Kirish**

Ushbu tadqiqotda o'zbek tilidagi frazeologik iboralar, maqollar va badiiy vositalarning arab tiliga tarjima qilinishi jarayoni o'rganilgan. Frazeologik birliklarning tarjimasida uchraydigan qiyinchiliklar, tarjimonning mahorati va ekvivalent topish jarayonidagi ijodiy yondashuv tahlil qilinadi. Tadqiqot davomida Oybekning "Navoiy" romanidagi iboralar misolida, frazeologik birliklarning tarjimada qanday o'zgarishlarga uchrashi va asliyatning mazmuni hamda badiiy ta'sir kuchi qay darajada saqlanishi o'rganiladi.

Mazkur ish frazeologik birliklarning milliy xususiyatlarini saqlagan holda boshqa tillarga tarjima qilishning murakkabliklarini yoritib, tarjima nazariyasi va amaliyotiga o'z hissasini qo'shishga qaratilgan.

Adabiyotlar tahlili va metodologiya . Ushbu tadqiqotda adabiyotlarni tahlil qilish va empirik kuzatish usullari qo'llanildi. O'zbek tilidagi frazeologik birliklarning arab tiliga tarjimasi jarayonini o'rganish uchun Oybekning "Navoiy" romanining asl nusxasi va uning arab tiliga

tarjimasi tanlandi. Asarda qo‘llanilgan frazeologik iboralar Raxmatullaevning frazeologik lug‘atidan foydalanib tahlil qilindi va ular arab tilidagi tarjimasi bilan qiyoslandi.

Natijalar. Asliyatning badiiy ta‘sir kuchi va o‘ziga xos takrorlanmas xususiyatlarini saqlash hamda kitobxonga yetkazib berish tarjimon oldidagi asosiy vazifadir. Bu vazifani muvaffaqiyatli hal qilish uchun tarji¬mon asliyatga shakl va mazmun birligidan iborat bo‘lgan yaxlit narsa sifatida munosabatda bo‘lishi lozim. Agar har bir jumla, har bir ifoda, xar bir so‘z asliyatning umumiy mazmunidan ajratib olinsa, asar tilining boshqa unsurlari bilan bir butunlikda olinmasa, asarning mazmuni xiralashadi, obrazlar to‘laqonli chiqmaydi. Bu holatni quyida misol tariqasida keltiriladigan asarlar tarjimasida ham ko‘rish mumkin.

Ta‘kidlash joizki, tillar va tarjimalar bahsida arabiyzabon xalqlarning o‘zaro ilmiy hamda madaniy ayirboshlash, boyish va boyitish jarayonini tadqiq qilish benihoya muhim ahamiyat kasb etadi. Bu jihatdan istiqlol yillarida badiiy tarjimada jiddiy yutuqlar qo‘lga kiritildi. Ayniqsa, arab adabiyoti namunalarining o‘zbek tiliga, o‘zbek adabiyoti namunalarining esa arab tiliga tarjima qilish adabiy jarayonning faol bir yo‘nalishiga aylandi.

Istiqlol yillarida Abdulla Qodiriy, Oybek, Abdulla Qahhor, Odil Yoqubov, Shukrullo, Pirimqul Qodirov va boshqa taniqli o‘zbek adiblarining asarlari qisqa vaqt ichida sharq tillariga, jumladan arab tiliga o‘girilib, nashr qilindi va bu ijod namunalari arab kitobxonlari tomonidan iliq kutib olindi. O‘zbek adabiyoti namunalarini tarjima qilib, nashr ettirishda arab tarjimonlarining hissasi katta.

O‘zbek tilidan arab tiliga matn o‘girilar ekan, albatta, matnlarda qo‘llanilgan iboralarning ayni muqobili mavjud bo‘lsa, undan foydalanish maqsadga muvofiq. Lekin, frazeologik birikmalarning tilda aniq muqobil varianti bo‘lmasa, aksincha, so‘zma-so‘z tarjima qilinadi yoki tarjimada uning arab tilidagi ekvivalenti beriladi. Asarda tasvirlanayotgan voqealar jarayoni, obrazning xususiyati va boshqa hollarga qarab qanday muqobil variant tanlashni tarjimon hal qiladi. Shuning uchun ham tarjimon uchun qiyin holatlardan biri maqol, matal va iboralarni tarjima qilishdir.

Odatda, bir tildagi frazeologik iboralarni ikkinchi tilga ekvivalent yordamida tarjima qilish adekvat tarjima yaratishning eng yaxshi usuli hisoblanadi, chunki ekvivalent birikmalarning faqat ma‘nosi emas, balki shakli, hatto ob‘ektlari ham bir-biriga muvofiq tushadi. Shuni ta‘kidlash kerakki, bir-biriga har tomonlama mos keladigan o‘zbekcha va arabcha ekvivalentlar juda ko‘p.

Asar badiiyatini yaqqol ko‘rsatib, ifodaning ta‘sirchanligini oshirib, asarga o‘ziga xoslik baxsh etuvchi vositalardan biri iboralar hisoblanadi. Uni o‘z o‘rnida qo‘llay olish yozuvchining mahoratidan, tarjimada ishonchli berish esa tarjimon mahoratidan dalolat beradi. Asardagi iboralarning arabchada qay tarzda ifoda etilganligini quyidagi misollarda ko‘rish mumkin:

“Baxt, shon-shavkat qidirib, o‘zini o‘tga-cho‘qqa urdi” (Oybek, 1944, p. 10). Ushbu jumlada qo‘llanilgan “o‘zini o‘tga-cho‘qqa urmoq” (النار والماء) iborasining ma’nosi “insonning muayyan maqsad yo‘lida o‘z jonini ayamasligi”dir. Mazkur o‘zbekcha jumla arabcha tarjimada “ قد خاض طوغاك بيك في النار والماء بحثا عن الجد و السعادة.” (Aybek, 1979, p. 29) shaklida o‘girilib, ya‘ni arabchaga “cho‘qqa” so‘zining o‘rniga “suvga” deb berilgan.

Shuningdek, o‘zbek tilida “Qozonda bori cho‘michga chiqadi” maqoli bilan uning arabcha ekvivalenti كُلُّ إناءٍ بِما فيه يَنْضَحُ [MS, 3] maqoli tarkiblaridagi “qozon” va إناء“chiqmoq” va يَنْضَحُ leksemalari bir-biriga lug‘aviy ekvivalent bo‘lmagani holda, ular o‘zaro kontekstual uyg‘un bo‘lib, bir turdagi predmet va bir xil harakat ifodasi uchun xizmat qiladilar: “har qanday idishdan ichidagi tomadi” (arabcha) maqoli “Qozonda bori cho‘michga chiqadi” ma‘nosida kelgan.

Arab va o‘zbek tillaridagi bir-birlariga ma‘no va uslubiy vazifa jihatlaridan mos qator ekvivalent maqol va iboralar leksik tarkib jihatidan bir komponent farq qilishi mumkin. Bu asosan turli xalqlar vakillarining hayot voqea-hodisalariga o‘ziga xos tarzda yondashishlari, o‘z tasavvurlari doirasida fikr yuritishlari bilan bog‘liq bo‘lib, ko‘pgina narsa va hodisalar ularning tilida turlicha mazmun va ramziy ma‘no kasb etadi. Bundan tashqari, bir xalq o‘z maqol va iborasi tarkibida hayotida bir xil tushunchani ifoda etadigan qator ma‘nodosh so‘zlarning biridan foydalansa, ikkinchisi boshqasidan foydalanishi mumkinki, natijada bir xil ma‘no va uslubiy vazifa ifodasi uchun xizmat qiladigan ikki til ekvivalent maqol va iboralarining ba‘zi komponentlari farq qilib qoladi. Masalan, حَبْلُ الكَذِبِ قَصيرٌ [MS, 71] – “Yolg‘onning umri qisqa” (so‘zma-so‘z: yolg‘onning arqoni qisqa) iborasida arablar “arqon” so‘zi o‘rniga o‘zbek tilida “umr” so‘zi kelgan.

Tarjimada har bir so‘z¬ning ma‘nosinigina emas, uning stilistik va emotsional funksiyalari ham saqlab qolinishi kerak. Masalan,

“Temurning evara-chevaralari ko‘p: bular ham qo‘ziqorinday ko‘payib turadilar” (Oybek, 1944, p. 11) jumlasiga qaraydigan bo‘lsak, tarjimon asliyatdagi “qo‘ziqorinday ko‘payib” birikmasini arab tiliga “quyondek nasl qoldirar edi” deb tarjima qilgan

فان لتيمرلنك الكثير من الأحفاد وأحفاد الأحفاد، فهم يتناسلون كالأرانب ..

Quyondek nasl qoldirardi فهم يتناسلون كالأرانب (Aybek, 1979, p. 27)

Demak, “bir narsaning tez orada haddan tashqari ko‘payib ketishi” o‘zbek tilida “qo‘ziqorinning ko‘payishi”ga o‘xshatilsa, arab tilida “quyonning ko‘payishi” o‘xshatilar ekan. Buni tarjima nuqtayi nazaridan baholaydigan bo‘lsak, tarjima muqobil asosida amalga oshirilgan deyish mumkin.

Bundan tashqari, tillarda son-sanoqsiz soxta ekvivalentlar ham borki, ular leksik tarkibi jihatidan bir-biriga mos bo‘lsalar ham, ma‘no va stilistik funksiya jihatlaridan bir-biridan farq qiladi. Shuning uchun iboralarning ekvivalentlarini berishda juda ehtiyot bo‘lish lozim. Chunki

tilda shunday iboralar uchraydiki, ular to‘g‘ridan-to‘g‘ri tarjima qilinsa, uning asosini tashkil etuvchi so‘zlar aynan mos tushadi-yu, lekin ma‘nosi boshqacha bo‘lib qoladi. Asliyatdagi iborada mujassamlashgan ma‘no va stilistik funksiyani to‘la tushunib yetmasdan turib ish ko‘rish tarjimaning adekvat chiqmasligiga sabab bo‘ladi. Chunki o‘zaro muqobil frazeologik iboralar har doim ham bir-birining o‘rnini bosa olmaydi. Shuning uchun tarjima jarayonida asliyatdagi iborani har doim ham uning ekvivalenti bilan ko‘r-ko‘rona almashtiravermaslik kerak. Bizningcha, tillarda soxta ekvivalentlar mavjudligi ko‘proq tillarning milliy xarakterga ega ekanliklarini, harakat va holatlarga nisbatan mustaqil ravishda o‘z munosabatlarini bildirishlarini ko‘rsatadi. Ma‘lum harakat yoki holatda bir xalq vakillari bir xislatni sezsa, boshqa xalq vakillari shu harakat yoki holatda boshqa xil xislatni sezadi. Ya‘ni bir millat vakillari tomonidan ma‘lum harakat yoki holat majoziy qo‘llanganda bir xil ma‘noni ifodalasa, shu harakat yoki holat boshqa xalq vakillari tomonidan majoziy ma‘noda qo‘llanilganda boshqa xil ma‘no kasb etadi. Natijada leksik tarkib jihatdan bir-biriga mos ikki til iboralari har xil ma‘nolarning ifodasi uchun xizmat qilib qoladi.

Badiiy asarlarda tilning obrazli vositalar: maqol, matal va frazeologik birliklar muhim o‘rin tutadi. Frazeologik birliklarning badiiy tarjimada berilishi esa tarjimashunoslikning eng murakkab va ayni paytda o‘ta dolzarb muammolardan biri sanaladi. Zero, bir xalqning badiiy tafakkuri, milliylik o‘z ifodasini topgan frazeologik birliklar o‘ziga xosligi bilan tarjimani qiyinlashtiruvchi omillardan biri sanaladi.

Badiiy tarjimada bir frazeologik birlikning yetarsiz talqin qilinishi, tarjimonning kamchiligi hisoblanib, badiiy asardagi fikrning tarjimada noto‘g‘ri talqin etilishiga sabab bo‘ladi.Tadqiqot jarayonida biz o‘zbekcha iboralarning arabcha tarjima variantlariga asosiy diqqatni qaratdik. Bunda romanda yozuvchi qo‘llagan o‘zbekcha iboralarni Sh. Raxmatullaevning “O‘zbek tilining frazeologik lug‘ati”ga suyangan holda tahlil qildik (Raxmatullayev, 1992, p. 10). Iboralarning arab tilidagi tarjimada berilgan muqobillari esa Arabiyada chop etilgan maqol va iborlar lug‘atlarida, arabcha-ruscha va ruscha-arabcha lug‘atlarda berilgan iboralar bilan qiyoslandi.

Ta‘kidlash joiz, ilmiy ishimiz uchun manbalardagi o‘zbekcha iboralarning arabcha tarjimasi ustida to‘xtalganda, bu alohida ilmiy tadqiqot mavzusi uchun arzigulik muammo ekani, frazeologik birliklarning tadqiq etilishi sirasida yozuvchining o‘zbek tili ibora zahirasidan qanchalik samarali foydalanganiga amin bo‘ldik. Tadqiqotning amaliy qismi uchun manba sifatida olingan asarlardan biri taniqli o‘zbek adibi Oybekning “Navoiy” romanidir. Asarning 11 betida shunday bir jumla bor:

“Butun hokimiyat jilovini o‘z qo‘lida tutish singari umidlarning yurakdagi alangasi bilan yashadi” (Oybek, 1944, p. 19) jumlasini arab tilida quyidagicha bergan.

"” (Aybek, 1979, p. 31) لم تنطفئ بعد في قلبه نار الأمل في أن يلتفت اليه أحد، و يعينه على رأس مقاطعة

Aynan “yurakdagi alangasi bilan yashadi" iborasi esa arab tiliga

لم تنطفئ بعد في قلبه نار الأمل ya‘ni uning “qalbida hali umid olovi (uchqunlari) so‘nmagan” deb berilgan.

Izlanish jarayonida biz iboralar sifatida har qanday frazeologik birikma, ya‘ni maqol, hikmatli so‘z yoki aforizmlarni emas, faqat turg‘un so‘z birikmalarini olishga harakat qildik va ularning asliyatdagi ma‘nosi, shakli va badiiy tarjimada berilgan variantlarini qiyosladik.

Romanning o‘zbekcha va arabcha matnlari ustida ishlash davomida ba‘zi o‘zbekcha iboralarning arab tiliga aynan tarjimasi hech qanday frazeologik ma‘no kasb etmasligi, tarjimonning bunday iboralarning ma‘no muqobillarini aniq topib qo‘ya olganining guvohi bo‘ldik. Masalan, “Aloiddin Mashahadiy yarim yumuq ko‘zlarini, harvaqt ensasi qotganda qilganidek, butunlay yumib oldi”( Oybek, 1944, p. 15). Bu gap arab tiliga quydagicha tarjima qilingan “و قلص علاء الدين مشهدي عينيه بازدراء” (Aybek, 1979, p. 12)

Aynan “ensasi qotganda”iborasini tarjimon aynan tarjimasini bergan ya‘ni

Ensasi qotgan بازدراء bu ham tarjimoning yutug‘i deb o‘ylayman.

Tarjimada ba‘zi o‘zbekcha iboralar arabchada ham ibora shaklida o‘girilgan bo‘lsa-da, asl nusxada muallif aytmoqchi bo‘lgan fikr farqli shaklda ifoda etilganini ham ko‘rish mumkin. Masalan, “–Boramiz albatta dedi Zayniddin o‘rnidan qo‘zg‘alib shirin suhbat bilan dillarning g‘uborini sovuramiz”.

Jumlasi arab tilida

قال زين الدين و هو يسارع بالنهوض: - سنذهب حتما. فالحديث الحلو يزيل الغبار عن أفبئدتنا

Berilgan “shirin suhbat bilan dillarning g‘uborini sovuramiz” iborasini aynan ochib bera olgan ya‘ni “Shirin suhbat bilan dillarning g‘uborning sovuramiz”. فالحديث الحلو يزيل الغبار عن أفبئدتنا. Aynan shuni tarjima qila olgan.

Xulosa. Badiiy asarlar tarjimasida frazeologik birliklarni adekvat ifodalash uchun tarjimon nafaqat tilning leksik va stilistik jihatlarini chuqur bilishi, balki badiiy mazmunni asliyatdagi kabi ta’sirchan ifoda qila olishi kerak. Mazkur tadqiqot frazeologik iboralar tarjimasi masalasini yanada chuqurroq o‘rganish va tarjimashunoslik sohasida yangi yondashuvlarni ishlab chiqish uchun muhim asos bo‘lib xizmat qiladi.

**Foydalanilgan adabiyotlar ro`yxati:**


1. Al-Maydanī, Abu al-Fadl. (1959). The Collection of Proverbs. Majma’ al-Amthal. Edited by Muhammad Muhyiddin Abdul Hamid. – Cairo: Dar al-Sa’ada. – 462 p. (in Arabic)
2. Aybek, Navoi. (1979). Novel. Navoiy Riwoya. – Tashkent: Dar al-Taqaddum. (in Arabic)
3. Botirovich, A. S. (2022). The Study of Style Problems in Translation Studies // Ta’lim Fidoyilari, 18(5), pp. 359-362.
4. Jo’rayev, Q. (1982). The Art of Translation. Tarjima San’ati. – Tashkent: Fan. (in Uzbek)

5. Komilov, N. (1988). This Ancient Art. Bu Qadimiy San’at. – Tashkent: G’. G’ulom Literature and Art Publishing House. (in Uzbek)

6. Mahmudjonovich, I. A. (2024). Socio-Political Situation in Mawarannahr and the Development of Science During the Life of Fakhr al-Din Uzjandi. Current Research Journal of Philological Sciences, 5(4), pp. 35-42. (in English)

7. Muhammad Isma’il, Nasif Mustafa, Mustafa Ahmad. (1992). Dictionary of Arabic Proverbs. Mu’jam al-Amthal al-Arabiyya. – Beirut. (in Arabic)

8. Musayev, K. (1980). Lexical and Phraseological Issues of Artistic Translation. Leksichesko-frazeologicheskiye voprosy khudozhestvennogo perevoda. – Tashkent: O’qituvchi. (in Russian)

9. Musayev, Q. (2005). Fundamentals of Translation Theory. Tarjima nazariyasi asoslari. – Tashkent: Fan Publishing House. (in Uzbek)

10. Oybek. (1944). Navoi. Navoiy. – Tashkent: Uzdav Nashr. (in Uzbek)

11. Raxmatullayev, Sh. (1992). Phraseological Dictionary of the Uzbek Language. O‘zbek tilining frazeologik lug‘ati. – Tashkent: Qomuslar Bosh Tahririyati. (in Uzbek).